WIKIPEDIA

# Fiteny koreanina

| Koreanina | |
|---|---|
| **Isan'ny mpiteny** | 82,5 tapitrisa |
| **Faritany** | Korea Avaratra<br>Korea Atsimo<br>Sina (ao Yanbian) |
| **Sata** | Ofisialy ao Korea Avaratra sy Atsimo |

Ny **fiteny koreanina** dia fiteny tenenina any Korea ary eny amin'ny faritra amoron-tsisintanin'ny Repoblika Entim-bahoakan'i Sina (Yanbian) ary amin'ny fikambanana koreanina any ivelan-tanindrazany (Beijing, Shandong, Rosia, Aostralia, Etazonia, Frantsa, sns.). Io teny io no teny ofisialin'ny Korea Avaratra sy Korea Atsimo.

Mbola iadian-kevitra ny fianankavian-tenin'ny teny koreanina. Heverin'ireo mpahaitsikerafiteny fa teny manirery ny fiteny koreanina, kanefa ny sasany dia mametraka azy ao amin'ny fianakavian-teny altaika. Nisy fitoviana amin'ny japoney vitsivitsy[1]

Ny teny koreanina dia soratana amin'ny hangul ; ampiasaina ihany koa ny hanja, amin'ny voambolana siantifika indrindra indrindra.

## Soratra

*Lahatsoratra antsipirihany* : Hangul.

Ny teny koreanina dia nampiasa ny hanja (sinôgrama) izay mbola ampiasaina amin'ny fanoratana teny sinoa ao Sina na ny teny japoney ao Japana. Nanomboka tamin'ny taonjato fahaenina hatramin'ny taonjato faharoapolo ny koreanina no nampiasa io soratra io. Tamin'ny taonjato faharoapolo dia nosoloina ho hangul ny soratra ofisialy. Ny hangul dia abidy noforonin'i Sejong Ilaibe tamin'ny taonjato faha-dimy ambin'ny folo, ary noraràna nanomboka tamin'ny 1504 hatramin'ny 1894 ny hangul ary nampiasaina ho abidy ofisialy nanomboka tamin'ny 1945. Na dia vitsy ankehitriny ireo olona mahafehy tsara ny hanja, mbola ampiasaina ihany io soratra io amin'ny fianarana ambony amin'ny voambolana siantifika ary ireo voambolana mikasika ny filôzôfia sinoa.

Ny hangul dia ahitana litera 24 (renifeo 14 ary zanapeo 10). Soratana amin'ny alalan'ny fanavondronana litera araka ny vaninteny ny hangul. Mitovitovy endrika amin'ny fipetraky ny lela am-panononana ny renifeo ny endriky ny litera. Ny zanapeo dia manana ny eva taôista (teboka na tsipika fohy, tsipika mitsangana ary tsipika mitsivalana, izay midika Masoandro, olona ary ny Tany).

Soratana miaraka amin'ny elanelana ny teny koreanina ankehitriny tsy ohatr'ireo teny sinoa na japoney. Mampiasa mari-tsoratra tandrefana ny koreanina.

## Jereo koa

- Korea Atsimo
- Korea Avaratra
- Hangul

1. Martin 1966, 1990. Miller 1971, 1996